Swala ya mngonjwa

Inamlazimu mngonjwa kutekeleza Swala kwa kadiri ya uwezo wake. Akiwa ataweza kuilipa kama mwenye afya itamlazimu afanye hivyo. Na akiwa hawezi, basi ataitekeleza kulingana na uwezo wake.

Mgonjwa anapaswa aswali kwa kusimama akiwa anaweza kusimama. Akiwa hawezi kusimama, basi ataswali kwa kukaa. Akitoweza kukaa, ataswali kwa ubavu na uso wake uwe umeelekea Kibla. Akitoweza kuswali kwa ubavu wake, ataswali kwa kulala kwa mgongo, na miguu yake iwe imeelekea kibla iwapo hilo ni sahali kwake, akitoweza kufanya hivyo basi ataswali kulingana na hali yake ilivyo.

Na dalili ya hayo yaliyotangulia ni neno la Mwenyezi Mungu Aliyetukuka: {Muogopeni Mwenyezi Mungu vile mnvyoweza} [64: 16].

https://www.al-feqh.com/sw/swala-ya-wenye-nyudhuru-wasiojiweza